Kugawanya nyama ya Udh'hiya

Imeruhusiwa na sharia kwa mwenye kudhahi ale theluthi ya nyama yake, na akiitoa sadaka yote inafaa, na akila nyingi ya ile nyama pia inafaa.

Faida

Mwenye kutaka kudhahi, haifai akate nywele zake na kucha zake na kitu chochote mwilini mwake ungiapo mwezi wa Mfungotatu mapaka achinje. Hii ni kwa hadithi iliyopokewa na Ummu Salama t kwamba Mtume (saw) alisema: (Siku kumi zinapoingia na akataka mmoja wenu kudhahi, basi asiondowe chochote katika nywele zake na mwili wake) [Imepokewa na Muslim.].

Ama wale ambao wanafanyiwa tendo la kudhahi, kama mke na watoto, si haramu kwao kuondoa nywele au uchafu wa mwilini kama kucha.

https://www.al-feqh.com/sw/mnyama-wa-kudhahi-kuchinja-siku-ya-idd